# Shimoliy Amerika

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Shimoliy Amerika**, Yerning gʻarbiy yarimsharida joylashgan qitʼa, Gʻarbiy yarimsharning shimoliy qismidagi materik, Amerika qitʼasining shimoliy yarmi. Shimoldan Shimoliy Muz okeani chuqur kirib borgan Gudzon qoʻltigʻi bilan, sharq va janubi-sharqdan Atlantika okeani, gʻarbdan Tinch okeani va ularning qoʻltiqlari bilan oʻralgan. Chekka nuqtalari: shimoldada Merchison burni (71°50 shimoliy kenglik.), gʻarbda Shahzoda Wales burni (168° gʻarbiy uzunlik.), sharqda Sent Charlz burni (55°40° gʻarbiy uzunlik.), janubda Panama boʻyni orqali Janubiy Amerika materigi bilan tutash. Shimoliy Amerikaga Markaziy Amerikani ham kiritadilar. Maydoni 20,36 million km², orollari bilan 24,25 million km². Yirik orollari: Grenlandiya, Kanada Arktika arxipelagi, VestIndiya va materikning gʻarbiy qirgʻoqlari yaqinidagi orollar: Aleut, Qirolicha Charlotte, Vankuver va boshqalar Yirik yarim orollari: shimoldada Butiya, Melvill, sharqsa Labrador, Florida, Yukatan, gʻarbda Kaliforniya, Alyaska, Syuard.

**Shimoliy Amerika**



| | |
|---|---|
| **Maydoni** | 24,709,000 km² |
| **Aholisi** | 528,720,588 (2008) |
| **Aholi zichligi** | 22.9/km² |
| **Etnoxoronim** | Shimoliy Amerikalik |
| **Davlatlar** | 23 ta |
| **Tillar** | Inglizcha, Fransuzcha, Ispancha va boshqa asosiy tillar |
| **Vaqt mintaqalari** | UTC-10dan UTCgacha |
| **Yirik shaharlar** | Mexiko shahri, New York, Toronto, Los Angeles, Chicago, San Francisco, Miami, Filadelfiya |

## Mundarija



## Tabiati

Shimoliy Amerikaning qirgʻoqlari notekis parchalangan. Togʻli hududlar qirgʻoqlari (Grenlandiya, Kanada Arktika arxipelagining sharqiy qismi, Kanada va Alyaska janubning Tinch okean sohil qismi) nisbatan kuchli parchalangan boʻlib, muzliktektonik va muzlikerozion tiplarga mansub, ford koʻp. 43° shimoldan janubda Atlantika okeani qirgʻoqlari akkumulyativ, laguna tipli, estuariy va delta koʻp.



Shimoliy Amerikaning sunʼiy yoʻldoshdan koʻrinishi

## Relyefi va geologik tuzilishi

Materik yer yuzasi asimmetrik tuzilishga ega: gʻarbiy qismi Kordilyera togʻ sistemasi, sharqi — keng tekisliklar va past togʻlardan iborat. Materik gʻarbining oʻrtacha balandligi 1700 m, sharqida 200–300 m chamasida. Shimoliy Amerikaning oʻrtacha balandligi 720 m. Shimol va shimoli-sharqda Lavrentiy qirlari, undan janubfada, asosan, Amerika Qoʻshma Shtatlari hududidagi Markaziy tekisliklar gʻarbda nisbatan baland (500–1500 m) Buyuk tekisliklarga oʻtib boradi. Ulardan shimoldada Makenzi pasttekisligi joylashgan. Tekislik janubi-sharqda Appalachi togʻlari bilan oʻralgan. Bu togʻlar janubi-gʻarbdan shimoli-sharqqa Nyufaundlend orolgacha choʻzilgan. Kanada Arktika arxipelagining sharqiy qismi, Grenlandiyaning sohil qismi relyefi ham togʻli. Togʻlar gʻarbga tomon pasayib boradi va plato hamda pasttekisliklar bilan almashinadi. Materikning janubi-sharqiy chekkalari sharqda Atlantika boʻyi pasttekisligi va jan.da Meksikaboʻyi pasttekisligi kabi qirgʻoqboʻyi pasttekisliklaridan iborat.

Kordilyera togʻlari shim.gʻarbdan jan.sharqqa choʻzilgan Bruks, Makenzi, Qoyali togʻlar va Sharqiy SyerraMadre kabi bir qancha yoysimon tizmalardan iborat. Ulardan gʻarbda balandligi 1000–2000 m liichki yassitogʻ (Yukon, Katta Havza va boshqalar) va platolar (Britaniya Kolumbiyasi, Kolumbiya, Kolorado) mintaqasi joylashgan. Yassitogʻliklar supasimon tekisliklar, tizmalar va soyliklar (Ajal vodiysi — 85 m) dan iborat. Yassitogʻ va platolar gʻarbda Kordilyera togʻlarining eng baland tizmalariga tutash. Shimoliy Amerikadagi eng baland nuqta ham Kordilyera togʻlarining Alyaska tizmasida (MakKinli choʻqqisi, 6193 m). Meksika togʻligidan jan.da Kordilyera togʻlari ikki tarmoqqa ajralib, biri suv osti tizmalari va VestIndiya orollarini hosil qilib, Venesuela And togʻlariga, ikkinchisi Teuantepek va Panama boʻyinlari orqali And togʻlariga ulanib ketadi.

Shimoliy Amerika relyefi joyning geologik yoshi, kontinental rivojlanishi tarixiga qarab turlichadir. Lavrentiy qirlarining geologik strukturasi juda qadimgi, relyefi paleozoy boshlaridan shakllangan. Toʻrtlamchi davrda muz bosishi natijasida qirning markaziy qismi choʻkkan, Gudzon qoʻltigʻi botigʻi vujudga kelgan. Appalachi togʻlarining relyefi togʻ jinslarini daryolar yuvib ketishi natijasida hozirgi shaklini olgan. Arktika orollaridagi togʻlar mezokaynozoyda shakllangan. Grenlandiya orolda oʻsha paytda otilib chiqqan bazaltlardan baland togʻlik hosil boʻlgan. qadimiy va hozirgi muzliklar relyefning nihoyatda parchalanib ketishiga sabab boʻlgan. Aleut tizmasi, Vrangel massivi, Kaskad togʻlari vulkan otilishi natijasida hosil boʻlgan.

Shimoliy Amerikaning markaziy katta qismi hamda Grenlandiya orolning shim. va shimoli-sharqidan boshqa joylari tokembriy davriga mansub Shimoliy Amerika (Kanada) platformasi joylashgan. Uni kaledon, gersin, mezozoykaynozoy yoshidagi togʻ tizmalari oʻrab olgan. Atlantikaboʻyi va Meksika boʻyi pasttekisliklari mezozoykaynozoy jinslari bilan qoplangan paleozoy zaminli platformaning plitalaridir. Shimoliy Amerikada foydali qazilmalar aksari Kanada qalqoni va Kordilyera togʻlarida. Tokembriy Kanada qalqonida temir rudasining yirik konlari, sulfid, mis, nikel va uran rudalari, shuningdek, oltin va rangli metall konlari, chekka qismlarida neft va gaz hamda toshkoʻmir konlari koʻp uchraydi. Kordilyera togʻlarida oltin, kumush, mis, rux, qoʻrgʻoshin, molibden, simob, volfram rudalari keng tarqalgan, kamroq miqdorda temir rudasi topilgan. Qoyali togʻlarda neft va gaz, fosforit konlari ochilgan.

## Iqlimi

Shimoliy Amerikada radiatsiya balansi 56° shahrik.dan shim.da 20 kkal/sm2, jan.da koʻpayib borib, 30° shahrik.dan jan.da 60—80 kkal/sm2ga teng . Materik hududining katta qismida havo oqimi gʻarbdan sharqqa, faqat jan., tropik kengliklarda shim.sharqdan jan.gʻarbga (passat) harakatlanadi. Kordilyera togʻlarining ichki platolarida antitsiklonlar vujudga keladi. Siklon ortidan sovuq Arktika havosi jan. tomon baʼzan Meksika qoʻltigʻigacha yetib keladi. Tinch okean sohilida qishda havo iliq boʻladi, yomgʻir va togʻli yerlarda qor yogʻadi. Alyaskada, Kordilyera togʻlarining ichki platolarida va Kanadaning shim.gʻarbida esa sovuq va quruq boʻladi. Materikning markaziy va sharqiy qismlarida obhavo teztez sovib turadi. Yozda materikka havo Meksika qoʻltigʻidan kirib boradi va markaziy hamda sharqiy hududlarga koʻp yogʻin yogʻadi. Markaziy Amerika va VestIndiyaga ekvatorial musson shamollari juda koʻp yogʻin olib keladi. Materikning jan. qismida havo quruq va issiq boʻladi, kuchli shamollar esadi. Katta havzada va Buyuk tekisliklarda teztez chang boʻronlari boʻladi. Yanv.ning oʻrtacha temperaturasi —36° dan (Kanada Arktika arxipelagining shim.da) 20° gacha (Florida yarim orol janubi va Meksika yassitogʻligida). Eng past tra —64° (Alyaska va Kanadaning shim.gʻarbida), Grenlandiyada —70° tra kuzatilgan. Iyulning oʻrtacha temperaturasi —4° dan (Kanada Arktika arxipelagi shim. da) 32° gacha (AQShning jan.gʻarbida). Eng yuqori tra Ajal vodiysida 57° (Gʻarbiy yarim sharda eng yuqori) kuzatilgan. Eng koʻp yogʻin Alyaskaning jan.sharqida, Kanada gʻarbida va AQShning shim.gʻarbida (yiliga 2000–3000 mm, baʼzi joylarda 6000 mm gacha) yogʻadi. Materikning jan.sharqida 1000–1500 mm, asosan, yozgi yomgʻir shaklida, Markaziy tekisliklarda 400–1200 mm, asosan, yozda, Kordilyera togʻlari oraligʻidagi subtropik va tropik vodiylarda 100–200 mm gacha yogʻin tushadi. Materikning 40—44° shahrik.dan shim.dagi togʻlarda doimiy qor qoplami vujudga keladi.

Shimoliy Amerika arktika, subarktika, moʻʼtadil, subtropik, tropik va subekvatorial mintaqalarda joylashgan. Arktika mintaqasi Shim. Muz okeani boʻyidagi hududlarni oʻz ichiga oladi. Subarktika mintaqasiga gʻarbdagi seryogʻin, iliq qishli, salqin yozli hududlar kiradi. Moʻʼtadil mintaqaga (40° shahrik.dan shimolda) gʻarbdagi juda sernam iqlim, markaziy qismidagi ichki yassitogʻliklarda keskin kontinental va sharqda moʻʼtadil kontinental iqlim xos. AQSH jan.dagi subtropik mintaqa seryomgʻir qishli va quruq yozli oʻrta dengizboʻyi, sharqiy sohil qismida sernam mussonli iqlimga ega. Kaliforniya yarim orol, Kaliforniya qoʻltigʻi va Meksika qoʻltigʻi sohillari iqlimi quru.q, qolgan hududlarda sernam iqlim. Markaziy Amerikaning jan. qismini oʻz ichiga olgan subekvatorial iqlim uchun sernam yozli issiq va qishi quruq iqlim xarakterli.

## Ichki suvlari

Shimoliy Amerika ichki suvlarga boy. Dunyodagi eng uzun daryo sistemalaridan biri — Missisipi daryosi (Missuri bilan birga 6420 km) va eng katta chuchuk suv havzasi — Buyuk koʻllar shu materikda. Asosiy daryolari: SanLavrentiy, Makenzi, Yukon, Kolumbiya, Kolorado, RioGrande. Daryolarining oʻrtacha yillik suv hajmi 8200 $km^3$. Biroq suv Shimoliy Amerikada iqlim va orografik xususiyatlarga koʻra notekis taqsimlangan. Daryolar yomgʻir, qor, muzliklar va grunt suvlaridan toʻyinadi. Shim.dagi daryolar yiliga 8 oygacha muzlaydi. Materikning muzlik bosgan shim. qismida Vinnipeg , Katta Qullar koʻli, Katta Ayiqli koʻl va boshqalar mavjud. Baʼzi koʻllar (Nikaragua va Managua) tektonik yoʻl bilan hosil boʻlgan. Katta Havzada relikt koʻllar, sohillarda laguna koʻllari, togʻlarda vulkan koʻllari bor. Shimoliy Amerikadagi muzliklarning umumiy maydoni 2 mln. $km^2$(asosan, Grenlandiyada, shuningdek, Alyaska, Kanada Arktika arxipelagi, Kordilyera togʻlarida).

Tuproq va oʻsimliklari. Tuprogʻi juda xilmaxil: boreal va subtropik tuproq hosil boʻlish jarayonlari natijasida vujudga kelgan qutbiy mintaqa tuproqlaridan tropik mintaqa tuproqlarigacha mavjud. Kanada Arktika arxipelagining shim. orollari uchun quruq arktika va tundra tuproqlari xos. Arxipelagning jan. va Shim. Muz okeani sohillaridagi koʻp yillik toʻng yerlarda nordon, tundragleyli tuproqlar tarqalgan. Lavrentiy qirlarining markazida va Yukon yassitogʻligidagi soyliklarda muzlagan tayga tuproqlari podzol va torfgleyli tuproqlar bilan birga uchraydi. Buyuk koʻllar atrofi va Appalachi togʻlarining shim.da sernam sharoitda shakllangan unumdor qoʻngʻir oʻrmon tuproqlari tarqalgan. Buyuk tekisliklar gʻarbiy qismining tuprogʻi qora. Kashtan tuproqlar Buyuk tekisliklarda va Kolumbiya platosida katta maydonlarni egallagan. Quruq va kontinental iqlimli Katta Havzaning tuprogʻi chala choʻlga xos shoʻrlangan qungʻir tuproq. Materikning jan.sharqida unumdor qizil va sariq tuproqlar koʻp uchraydi. Missisipi daryosining gʻarbida qizgʻishqora, butazorli dashtlarda koʻngʻir va boʻzqoʻngʻir, Meksika togʻligining ichki qismida boʻz tuproqlar, Kaliforniya yarim orolda tropik choʻl tuproqlar. Kordilyera togʻlarining sernam yon bagʻirlarida togʻ qoʻngʻiroʻrmon tuproqlari, quruq yon bagʻirlarda esa togʻ jigarrang tuproqlar tarqalgan.

Shimoliy Amerika oʻsimliklari, asosan, Golarktika flora oblastiga mansub, Meksika togʻligining jan. qismi va Markaziy Amerika oʻsimliklari Neotropik flora oblastiga kiradi. Shimoliy Amerika oʻsimliklari koʻp jihatdan Yevrosiyonikiga oʻxshash. Arktika sohillari tundra zonasiga kiradi. Oʻrmon Zonasi materik hududining 1/3 qismini egallagan. Shimoliy Amerikaning ichki hududlari, oʻrmondasht, dasht, chala choʻl va choʻldan iborat. Dasht zonasining oʻsimliklari chalov, bugʻdoyiq, bizonoʻt va h.k.lardan iborat. Buyuk tekisliklar jan.da quruq dashtlar subtropik savannalar bilan almashinadi. Markaziy va Buyuk tekisliklar hududi oʻzlashtirilgan. Chala choʻl va choʻllar Katta Havza, Kolorado platosining sharqiy qismi va Meksika qoʻltigʻining shim.gʻarbiga yondosh hududlarni egallagan. Togʻ tizmalari va platolarning baland joylari oʻrmonlar bilan qoplangan. Togʻ tepalari alp oʻtloqlaridan iborat. Meksika togʻligi va Florida yarim orolning jan., Markaziy Amerika va VestIndiyada sernam tropik oʻsimliklar oʻsadi. Togʻlarning shamolga roʻpara yon bagʻirlarida tropik oʻrmonlar, shamolga teskari yon bagʻirlarda tropik savannalar, quruq oʻrmonlar, sohillarda mangrazorlar bor.. Sh.Aning oʻsimliklari va tuproq qoplami insonlar tomonidan juda oʻzgartirib yuborilgan.

## Hayvonot dunyosi

Shimoliy Amerikaning tropik qismidan boshqa joylarning faunasi Yevrosiyo faunasiga koʻp jihatdan oʻxshash boʻlib, faqat Shimoliy Amerikaga xos bir qancha endemik turlarni oʻz ichiga olgan Golarktika zoogeografik oblastiga kiritilgan. Shimol bugʻusi, oq ayiq, qutb tulkisi, oq quyon, oq yapaloqqush, kaklik tundra zonasi uchun xos. Qoʻyhoʻkiz faqat Kanada Arktika arxipelagi shim.da va Grenlandiyada yashaydi. Tayga zonasida los, bugʻu, amerika suvsari, qoʻngʻir ayiq, kanada silovsini, rosomaxa, bobr, daraxt jayrasi, ondatra, qizil tiyin, katta uchqur tiyin eng koʻp uchraydi. Aralash oʻrmonlarda virginiya bugʻusi, badboʻy, kulrang tulki, qizil silovsin, kulrang tiyin, krot, olaxurjun, yerqazir, oʻrmon sugʻuri, yovvoyi kurka koʻp. Materikning subtropik qismida alligator, kayman toshbaqalari, ibislar, qizil gʻoz, saqoqushlar, kolibri, karolina toʻtisi, dasht va oʻrmonlidasht zonasining hayvonlari (bizon, antilopa, mazam bugʻusi, koyot, preriya tulkisi va boshqalar) yashaydi. Kemiruvchilar, boʻrsiq va qush koʻp. Kordilyera togʻlarining oʻrmonli joylarida qor qoʻyi, grizli ayigʻi, qor echkisi, choʻldasht landshaftli yassitogʻliklarda sudralib yuruvchilar (kaltakesak, zaharli va boʻgʻma ilonlar) uchraydi. Markaziy Amerika, VestIndiya, qisman Meksika togʻligining jan. Neotropik fauna oblastiga kiritilgan. Bu yerda zirhlilar, maymunlar, koʻrshapalaklar, kolibri, toʻtilar, toshbaqalar, timsohlar, kaltakesaklar va boshqalar yashaydi. Shimoliy Amerika oʻsimlik va hayvonot dunyosini muhofaza qilish uchun juda koʻp milliy bogʻ va qoʻriqxonalar tashkil etilgan. Ulardan eng yiriklari: Yellouston, Katta Kanon, Yosemit, Banf, Jasper, Sekvoyya, Evergleyds.

## Geografik tadqiqotlar tarixi

Normannlar Grenlandiyaga oʻrnashib olgach, 11—13-asrlarda Nyufaundlend orol, Labrador yarim orolning sohillari, shuningdek, Baffin dengizida 74° shahrik.gacha bordilar, lekin bu kashfiyotlar oʻsha davrda yevropaliklarga maʼlum boʻlmagan. 1492—1503 yillarda Christopher Columbus boshliq 4 ispan ekspeditsiyasi Bagama orollari, Kuba, Gaiti, Kichik Antil, Puerto Riko, Yamayka orolari hamda Gonduras, Nikaragua, Kosta Rika, Panama boʻyni sohillarigacha yetib bordi. 1497—98 yillarda J. va S. Kabot Shimoliy Amerikaning sharqiy qirgʻoqlari boʻylab suzdilar. 1500—01 yillarda portugal G.Kortirial va 1504 yilda fransuz dengizchilari SanLavrentiy qoʻltigʻigacha kirdilar. 1513 yilda ispanlar Florida yarim orolni kashf qiddilar. 1609 yil fransuz S.Shamplen Shim. Appalachi togʻlari, 1615—48 yillarda uning agentlari Buyuk koʻllargacha yetib bordilar. 1648 yil F. Popov va S.Dejnyov Chukotka dengizidan Tinch okeanga oʻtib, Shimoliy Amerika tor boʻgʻoz orqali Osiyodan ajralib turganligini aniqladilar. Shundan soʻng Shimoliy Amerika ayrim qismlarining yevropalik sayyohlar va

maxsus ekspeditsiyalar tomonidan kashf qilinishi, oʻrganilishi, mustamlakaga aylantirilishi 19-asrning 2-yarmigacha davom etdi. 19-asr oxiri va 20-asr boshlarida J.Pouell, J.Douson, A.Bruks va boshqalar amerikalik va kanadalik geologlar Qoyali togʻlar, Lavrentiy qirlari, Yukon platosi, Alyaska tizmasi (MakKinli — eng baland choʻqqisi bilan), Bruks tizmalarini oʻrganishini poyoniga yetkazdilar.

## Aholisi



Shimoliy Amerikaning siyosiy xaritasi

Shimoliy Amerikaning hozirgi aholisi 3 yirik irq (mongoloid, yevropoid va negroid) vakillaridan iborat. Aholining katta qismini aralash irqiy guruhlar — metislar, mulatlar va boshqalar tashkil qiladi. Materik aholisining asosiy qismi 16—19-asrlarda Yevropadan va Osiyodan koʻchib kelgan muhojirlar, shuningdek, Afrikadan keltirilgan qullardan iborat boʻlgan. Ozroq qismini mahalliy aholi — indeyslar, eskimoslar va aleutlar tashkil etadi. Meksika va Markaziy Amerikaning materik qismidagi davlatlarning hozirgi aholisi ispanlarning mahalliy indeys qabilalari bilan aralashishi natijasida kelib chiqqan. Ular ispan tilida, AQShda ingliz tilida, Kanadada ingliz va fransuz tilida gaplashishadi. AQShda amerikaliklardan tashqari yana bir guruh —qoratanlilar koʻpchilikni tashkil qiladi. Ular ingliz tilida gaplashadilar. Shunday qilib, ingliz tilli yirik xalqlarga — AQShdagi amerikaliklar va kanadaliklar, ispan tilli xalqlarga — meksikanlar, kubaliklar, salvadorlar, puertorikanlar va boshqalar kiradi. Fransuz tilli xalqlar gaitilar, martinikaliklar va gvadelupaliklardan iborat. Shimoliy Amerika aholisining koʻpchiligi diniy eʼtiqodi boʻyicha xristianlikning katolik, protestantlik mazhablariga, shuningdek, yahudiylik, buddaviylik va boshqalar dinlarga mansub.

## Siyosiy boʻlinishi

Shimoliy Amerikaning hozirgi siyosiy xaritasi koʻpgina davlatlarning mustaqillik uchun olib borgan kurashi va jahon tarixida roʻy berayotgan siyosiy va ijtimoiy oʻzgarishlar natijasida vujudga kelgan.

## Shuningdek

- Janubiy Amerika

## Adabiyotlar

*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*

## Manbalar

## Havolalar

- Houghton Mifflin Company, "Shimoliy Amerika" (http://www.answers.com/topic/north-america)
- Interactive SVG version of Non-Native American Nations Control over N America 1750–2008 animation

к • м • т (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Andoza:Yer_shari_qit%CA%BCalari&action=edit)

**Yer shari qitʼalari**

Afrika · Antarktika · Osiyo · Avstralia · Yevropa · Shimoliy Amerika · Janubiy

Afro-Yevroosiyo · Amerika · Yevrosiyo · Okeaniya

**Geologik qitʼalar**

Afro-Yevroosiyo-Amerika · Gondvana · Lavraziya · Pangaea · Pannotia · Rodinia · Kolumbiya · Kenorland · Nena · Ur · Vaalbara

**Tarixiy qitʼalar**

Arktika · Osiyoamerika · Atlantika · Avaloniya · Baltika · Cimmeria · Congo craton · Yevroameric Qozogʻistoniya · Laurentia · North China · Siberia · South China · Gʻarbiy Antarktika · H

**Botqoq qitʼalar**

Kerguelen Plateau · Sundaland · Zealandia

**Kelajakdagi qitʼalar**

Pangaea Ultima · Amasia · Novopangaea

Atlantis · Kumari Kandam · Lemuria · M Terra Australis

*See also Regions of the world, Continental fragment*

**Book · Category**